18. Момун дин бир тууганынын көңүлүн оорутуу. (Каабаны кулатуудан да чоң күнөө. **Аллаху тааланы эң көп капаланткан куфурдан кийин көңүл оорутуу сыяктуу чоң күнөө жок.)**

19. Расулуллах “саллаллаху алейхи ва саллам” айтпаган сөздү айтып, хадис деп Ага жалаа жабуу.

20. Пара алуу.

21. Чын күбө болуудан качуу.

22. Мал-мүлктүн зекети менен ушрун бербөө.

23. Алы жеткен адам мункарды б.а., күнөө кылып жаткан адамды көргөндө аны мындан кайтарбоо.

24. Тирүү жандыкты өрттөө.

25. Курани каримди үйрөнүп, бирок, кийин аны окууну унутуу.

26. Аллаху азим-уш-шандын ырайымынан үмүт үзүү.

27. Мусулман болсун, капыр болсун адамдарга кыянаттык кылуу.

28. Чочконун этин жеш.

29. Расулуллахтын сахабаларынан (рыдвануллахи таала алейхим ажмаин) кимисин болбосун жактырбоо жана тил тийгизүү.

30. Курсагы тойгонуна карабастан тамак жешти улантуу.

31. Аялдардын күйөөлөрүнүн төшөгүнөн качуусу.

32. Аялдардын күйөөлөрүнөн уруксатсыз бир жерге кетүүсү.

33. Намыстуу аялды сойку деп атоо.

34. Намима, б.а., мусулмандардын арасында сөз ташуу.

35. Аврат жерлерин башка бирөөнө көрсөтүү. (Эркектин киндик менен тизесинин ортосу, ал эми аялдын чачы, колу, буттары аврат.) Башка бирөөнүн аврат жерин кароо да харам.

36. Өлүктү жеш жана башка бирөөнө жедириш.

37. Аманатка кыянат кылуу.

38. Мусулманды гыйбат кылуу.

39. Хасад кылуу б.а., ичи тардык, көрө албастык.

40. Аллаху таалага шерик кошуу.

41. Жалган сүйлөө.

42. Текеберлик, өзүн жогору эсептөө.

43. Өлүм алдындагы адамдын мураскорунан мал жашыруу.

44. Сараңдык, абдан ач көз болуу.

45. Дүнүйөгө берилүү.

46. Аллаху тааланын азабынан коркпоо.

47. Харамдын харам экендигине ишенбөө.

48. Халалдын халал экендигине ишенбөө.

49. Төлгөчүлөрдүн төлгөсүнө жана кайыптан кабар берерине ишенүү.

50. Дининен баш тартып, муртад болуу.

51. Себепсиз башка бирөөнүн аялын, кызын кароо.

52. Аялдардын эркек кийимин кийүүлөрү.

53. Эркектердин аял кийимин кийүүлөрү.

54. Каабада күнөө кылуу.

55. Маалын күтпөй азан айтуу жана намаз окуу.

56. Мамлекеттик кызматкерлеринин мыйзамдарына каршы чыгуу.

57. Аялынын махрам жерлерин энесинин махрам жерлерине окшотуу.

58. Аялынын энесине тил тийгизүү.

59. Бири бирине курал такап мээлөө, коркутуу.

60. Иттин жугундусун жеп-ичүү.

61. Кылган жакшылыкты колко кылуу.

62. Жибек кийүү. (Эркектер үчүн)

63. Жахил (сабатсыз) бойдон жүрө берүү. (Ахли сүннөт ишенимин, фарздарды, харамдарды жана керектүү болгон маалыматтарды үйрөнбөө.)

64. Аллаху тааланын атынан Ислам growth динde билдирилген ысымдардан башка нерселер менен ант ичүү.

65. Илимден качуу.

66. Жахилдиктин кыйынчылык экендигин түшүнбөстүк.

67. Майда-чүйдө күнөөлөрдү кылууну улантуу.

68. Жөн эле каткырып көп күлүү.

69. Бир намаз маалы өткөнчө жунуп абалда болуу.

70. Хайз абалында жана төрөттөн кийин аялы менен жакындык кылуу.

71. Таганни кылуу. Абийирсиз ыр ырдоо, аспап чертүү.

72. Өзүн өзү өлтүрүү.

Мута никеси[71] жана мубаккат нике[72] харам. Аял жана кыздардын башы, чачы, колу жана буттары ачык бойдон көчөгө чыгуулары харам болгондой эле, жука, тар, коздолгон, атыр жыттуу көйнөк кийип чыгуулары дагы харам.

Тар кийим кийген аялдын жамбашы менен көкүрөгүн шахватсыз (кумарланбастан) кароо да харам. Чоочун аялдын ич кийимин шахват менен кароо харам. Тар кийим кийген аялды шахват менен кароо харам. Шахватка, харамга себеп болгон сүрөттөрдү тартуу, басып чыгаруу харам. (Харамды, «эмне болмок» эле деп айтуу куфур.)

Даарат менен гусулда зарыл өлчөмдөн ашыкча суу пайдалануу ысырап болгондуктан харам.

Дүйнөдөн өткөн Олуяларга тил узатып, аларды жахил деп, сөздөрүнөн Ислам өкүмдөрүнө ылайык болбогон маани чыгаруу, өлгөндөн кийин дагы керемет көрсөткөндүктөрүнө ишенбөө жана «дүйнөдөн өткөндөн кийин олуялык касиеттери да бүтөт» деп айтуу, алардын күмбөздөрүнөн берекеттенгендерге тоскоол болуу, мусулмандар тууралуу суизан кылуу (жаман ойдо болуу), зулумдук кылуу, мал-мүлктү тартып алуу сыяктуу хасад, жалаа, жалган сүйлөө жана гыйбат кылуу сыяктуу харам.

## БУЛ ОН НЕРСЕ АКЫРКЫ ДЕМДЕ ЫЙМАНСЫЗ КЕТҮҮГӨ СЕБЕП БОЛОТ:

1. Аллаху тааланын буйрук жана тыюуларын үйрөнбөө.
2. Ыйманды ахли сүннөт ишенимине жараша оңдобоо.
3. Дүйнө, мал-мүлк, атак-даңкка берилүү.
4. Адамдарга, жаныбарларга, өзүнө зулумдук кылуу.
5. Аллаху таалага жана жакшылыкка себеп болгондорго шүгүр кылбоо.
6. Ыймансыз болуудан коркпоо.
7. Беш убакыт намазды маалында окубоо.
8. Пайыз алышып-беришүү.

---

71 Күбөсүз эле бир аялга белгилүү өлчөмдө акча берип, белгилүү мезгил үчүн чогуу

72 Убактылуу нике. Бир адамдын белгилүү убакыттан кийин аялынан ажырашарын алдын ала айтып, шарт коюлган харам нике.

***Үн келди азанчыдан, коомат кылды,***
***Каабага жүзүн буруп ниет кылды.***
***Ахл-и иман урмат кылып укту муну,***
***Анан намазга туруп, Жаратканга кулдук кылды.***

## ЖАМАН МҮНӨЗДӨР:

1. Куфур.

2. Жахилдик (Сабатсыздык).

3.Айыпталуудан коркуу. (Адамдардын жамандоолоруна, сындоолоруна, айыптоолоруна таарынып, чындыкты кабыл кылбоо.)

4. Мактанууну жакшы көрүү. (Өзүн жактырып, бирөөлөрдүн өзүн мактоосун жактыруу.)

5. Бидат акыйда. (Бузук ыйман.)

6. Хава-и нафс (Напсинин каалоолоруна, жыргалына жана кумарына баш ийүү.)

7. Таклид менен ыйман. (Таанылбаган адамдарды тууроо).

8. Рия. (Бирөөлөргө көрүнүү, акырет амалдарын кылуу менен дүнүйө арзуларына жетүү.)

9. Тул-и амал ( Көңүл ачып, жыргоо үчүн көп жашоону каалоо)

10. Тама (Дүнүйө лаззаттарын харам жолдордон издөө.)

11. Кибир. (Өзүн ар кимден жогору көрүү.)

12. Тазаллул. (Өтө ашыкча карапайымдык)

13. Ужб. (Кылган жакшылыктарды, ибадаттарды жактыруу, жетиштүү дегендей ыраазы болуу.)

14. Хасад. (Кызгануу, көтөрө албоо, ниматтын бир адамдан кетүүсүн каалоо. Абуллайс-и Самарканди мындай дейт: **«Үч адамдын дубасы кабыл болбойт: харам жеп-ичкендин, гыйбат кылгандын жана хасад кылгандын».**)

15. Хыкд. (Башка бирөөнү төмөн көрүү.)

16. Шаматат. (Бирөөнүн башына түшкөн кыйынчылыкка, зыянга сүйүнүү.)

17. Хижр. (Достукту таштап, таарынып жүрүү.)

18. Жубн. (Коркоктук.)

19. Тахаввур. (Ачуунун, катуулуктун ашыкча жана зыяндуу болуусу.)

20. Гадр. (Айткан сөздө турбоо.)

21. Хыянат. (Мунафыктыктын белгиси: ишенимди кетире турган сөз жана иш.)

22. Убаданы бузуу. (Берген сөзүн кармабоо. Хадиси шарифте мындай деп айтылат: «**Мунафыктыктын үч белгиси бар: калп айтуу, убаданы бузуу, аманатка кыянаттык кылуу».**)

23. Суизан[73]. (Суизан харам. Күнөөлөрүнүн кечирилбей турганын ойлоо Аллаху таалага суизан кылгандык болот. Момундарды харам иш кылган, б.а., фасык деп ойлоо суизан болот.)

24. Мал-мүлккө болгон махабат. (Мал-мүлккө берилип алуу.)

25. Тасвиф. (Жакшылык иштерди кийинкиге таштоо.) Бир хадиси шарифте: «**Беш нерсе келүүдөн мурда беш нерсенин баркын билгиле: өлүмгө чейин жашоонун баркын, оорудан мурда ден-соолуктун баркын, дүйнөдө акыретти табуунун баркын, карылыкка чейин жаштыктын баркын, жардылыктан мурда байлыктын баркын», -** деп айтылат.

26. Фасыктарды жактыруу. (Фасыктын эң жаманы зулумдук кылуу. Харам иш кылган адамдар фасык деп аталат.)

27. Аалымдарга душмандык. (Ислам илимдерин жана аалымдарын шылдыңдоо куфур.)

28. Фитна. (Адамдарды кыйынчылыкка, балээге түшүрүү. Хадиси шарифте: **«Фитна уйкуда, ойготконго лаанат болсун!» -** деп айтылды.)

29. Мудахана жана мудара. (Алы жетип турса да харам иш кылган адамды көрүп андан кайтарбоо жана дүнүйө үчүн динин берүү - мудахана. Дини үчүн дүнүйөсүн берүү мудара деп аталат.)

30. Инад жана мукабара. (Тууранын, чындыкты укканда кабыл кылбоо.)

31. Нифак. (Мунафыктык, адамдын ички дүйнөсүнүн тыш дүйнөсүнө дал келбөөсү.)

32. Ойлонбоо. (Күнөөлөрдү, макулуктарды жана өзүн ойлобоо).

33. Мусулманга баддуба кылуу. (Каргоо)

34. Мусулмандарга жаман лакап тагуу.

---

73 Бир адам же бир нерсе тууралуу жаман ойдо болуу.

35. Кечирим сураганда кечирбөө. Кечиримдүү болбоо.
36. Курани каримди туура эмес тафсир кылуу.
37. Харам иш кылууну улантуу.
38. Гыйбат кылуу.
39. Тообо кылбоо.
40. Мал-мүлккө жана атак-даңкка берилүү.

(Жаман мүнөздөн сактанып, жакшы мүнөздүү болууга аракет кылуу керек. Хадиси шарифтерде мындай деп айтылат: **«Ибадаттары аз болгон бир кул жакшы мүнөзү менен кыяматта жогорку даражаларга жетет».**

**«Ибадаттардын эң жеңили жана пайдалуусу - аз сүйлөө жана жакшы мүнөздүү болуу».**

**«Өзүнөн алыстагандарга жакындоо, зулумдук кылгандарды кечирүү, жамандык кылгандарга жакшылык кылуу – бул жакшы мүнөздүү болуу».**)

## Тогузунчу бөлүм

## НАМАЗ СҮРӨЛӨРҮ ЖАНА ДУБАЛАРЫ

**Сүрө жана дубаларды арапчадан башка тамгалар менен жазууга болобу?**

Сүрө жана дубаларды арапчадан башка тамгалар менен жазууга канчалык аракет кылсак да бул мүмкүн эмес. Башка тамгаларга кандай гана белги коюлбасын сүрөлөрдү жана дубаларды туура окуу мүмкүн эмес. Аларды Курани каримдеги тамгалар сыяктуу окуу үчүн билген бирөөнүн окутуусу жана үйрөнгөнчө кайра-кайра кайталап көндүрүүсү керек. Бул көнүгүү сөзсүз керек болгондуктан, билген адам түздөн түз Курани карим тамгаларын таанытуу жана үйрөтүү мүмкүнчүлүгүнө жана ниматына ээ болот. Бул ниматтын чоңдугун дүйнөдө жана акыреттеги пайдасын хадиси шарифтер жана фикх китептери абдан кенен түшүндүргөн жана сообунун көп экендиги билдирилген.

Ошондуктан, ар бир мусулман адам балдарын мечиттерге, Курани карим курстарына жибериши керек. Курани каримдин

тамгаларын жана булардын кандай окула тургандыгын жакшылап үйрөтүп, бул чоң соопко жетүүгө аракет кылуусу керек. Бир хадиси шарифте: **«Балдарына Курани карим үйрөткөндөргө же Курани карим мугалимине жиберген адамдарга үйрөтүлгөн Курандын ар бир тамгасы үчүн он жолу Каабаны зыярат кылуунун сообу берилет жана кыямат күнү башына дөөлөт таажы конот. Бардык адамдар көрүп ага суктанышат», -** деп айтылган. Башка бир хадиси шарифте: **«Балдарына динин үйрөтпөгөн адамдар Тозокко киришет», -** деп айтылган.

## Намаз сүрөлөрүнүн маанилери

## ФАТИХА СҮРӨСҮ

Рахман жана Рахим болгон Аллахтын ысымы менен.

Хамд, ааламдардын Рабби, Рахман Рахим жана дин күнүнүн (Кыямат күнүнүн) ээси Аллахка тийиштүү. Бир гана Сага ибадат кылып, жалгыз Сенден жардам сурайбыз. Бизди туура жолуңа, нимат бергендериңдин жолуна сала көр. Азапка учурагандардын, адашкандардын жолуна эмес.

## ФИЛ СҮРӨСҮ

Рахман жана Рахим болгон Аллахтын ысымы менен.

(Эй, Расулум!). Раббиңдин пил ээлерине эмне кылгандыгын көрбөдүңбү? Ал алардын жаман ой-максаттарын ойрон кылбадыбы? Ал аларга топ-тобу менен куштарды жөнөттү. Куштар алардын (пил ээлеринин) үстүнө бышкан чопо таштарды ташташты. Ошентип аларды чайналган эгин жалбырагындай кылып салды.

**ПИЛ ОКУЯСЫ:** Хабаш өкүмдары Нажашинин Йемен валиси болгон Абраха аттуу адамы бар эле. Абраха адамдарды Мекке-и мукаррамадагы Каабаны зыярат кылгандар ал чиркөөнү зыярат кылууга келишпеди. Айрыкча, Фукайм уруусунан Нуфейл аттуу жаш жигит түнүчүндө жашыруун алып келген ыпылас нерселер

менен чиркөөнүн айланасын кирдетет. Бул шылтоо менен Абраха чоң аскер топтоп, Меккеге карай сапар тартат. Аскерлеринин алдында Нажашиден алып келген чоң пил бар эле. Алдыда бараткан пилдин жардамы менен жеңишке ээ болом деп ойлогон.

Ошентип, чогулган кол Меккени көздөй сапар алышат. Так шаарга кирээрде пил жерге чөгүп, такыр турбай коёт. Канча аракет кылгандарына карабастан Мекке тарапка бастыра алышпады. Эгер аны башка жакка бурушканда артын карабай жүгүрүп кетүүгө даяр эле. Так ушул маалда Аллаху таала Ababил аттуу куштарды жиберди. Тумшуктары жана буттарындагы таштарды Абраханын аскерлеринин үстүнө ташташты. Аятта белгиленгендей аскерлер «чайналган эгин жалбырагындай» болушту.

Бул окуя болгон жылды араптар «пил жылы» деп аташчу. Окуядан 50-55 күн өткөн соң Пайгамбарыбыз “саллаллаху алейхи ва саллам” дүйнөгө келди.

## КУРАЙШ СҮРӨСҮ

Рахман жана Рахим болгон Аллахтын ысымы менен.

Курайшты амандык менен сак-саламаттыкка, алардын кыш жана жай сапарларында коопсуздук жана саламаттыкка, ырахаттыкка жеткиргендиги үчүн (жок дегенде) ушул Байттин (Каабанын)

Раббине ибадат кылышсын. Раббилери аларды ачкалыктан (куткарып) тойгузган, аларды коркунучтан аман сактаган.

## МАУН СҮРӨСҮ

Рахман жана Рахим болгон Аллахтын ысымы менен.

Динди (мусулманчылыкты) жалганга чыгарганды көрдүңбү? Ал ошондой: жетимди жемелейт, бей-бечараны тамактандырууга кызыктырбайт. Ошондой намаз окугандардын абалына кандай өкүнүч! Алар намаздарын кайдыгер окушат. Көрөр көздөр үчүн, атак үчүн окуйт. Майда-барат (түккө арзыбаган) оокаттарын бири-бирине бербейт.

## КАВСАР СҮРӨСҮ

Рахман жана Рахим болгон Аллахтын ысымы менен.

(Хабибим!) Акыйкатта Биз сага Кавсарды бердик. Андыктан, Раббиң үчүн намаз оку жана курбандык чал. Чынында сага (тукуму куру деп) тил тийгизгендердин өзү тукумсуз калат.

**ТҮШҮНДҮРМӨСҮ:**

Бул ыйык сүрө Пайгабарыбыз "саллаллаху алейхи ва саллам" ээ болгон ниматтарды жана Анын эки Ыйык милдетин билдирүүдө. Аятта баяндалган Кавсар сөзүнө Ислам аалымдары ар түрдүү маанилерди беришкен. Бирок, көпчүлүгүнүн айтуулары боюнча:

1. Суусу балдан таттуу, сүттөн ак жана кардан муздак Бейиштеги бир дарыя же көлмө.

2. Куран-ы Азим - бул дүйнөдөгү жана акыреттеги жакшылыктарды өзүндө топтогон китеп.

3. Расул-и Акрамдын "саллаллаху алейхи ва саллам" пайгамбарлыгы.

4. Жерде жана көктө Расулуллах "саллаллаху алейхи ва саллам" үчүн кылынган көп зикир менен мактоо.

5. Расулуллахтын балдары жана анын артында жүргөндөр.

6. Расулуллахтын сахабалары жана үммөтүнүн аалымдары.

Пайгамбарыбыздын "саллаллаху алейхи ва саллам" уулу

Касым көз жумганда Ас бин Ваил: «Мухаммеддин "алейхиссалам" тукуму кесилди, анын артында урпагы калбады», - деп айтты. Муну башка мушриктер да айтышкан. Алар мусулмандардын башына жамандык келгенде сүйүнүп жыргашчу. Мына ушул сүрө ал капырлардын ката ойлорун жокко чыгарды. Кыска сүрө болгонуна карабастан көптөгөн акыйкаттарга белги берүүдө.

## КАФИРУН СҮРӨСҮ

Рахман жана Рахим болгон Аллахтын ысымы менен.

Эй, Хабибим! Аларга айт: Эй, капырлар, мен силердин сыйынгандарыңарга (путтарыңарга) сыйынбайм. Силер да мен ибадат кылатурганга (Аллаху таалага) ибадат кылбайсыңар. Мен

силер ибадат кылгандарга (эч качан) ибадат кылган эмесмин. Силер да менин кулчулук кылганыма эч качан кулчулук кыла турган эмессиңер. Силердин диниңер өзүңөргө, менин диним өзүмө.

## НАСР СҮРӨСҮ

Рахман жана Рахим болгон Аллахтын ысымы менен.

Аллахтын жардамы жана жеңиш күнү келген кезде, адамдардын топ-топ болуп Аллахтын динине (мусулманчылыкка) киргенин көргөндө, дароо Раббиңди мактоо менен таспих кыл. Андан кечирүүсүн тиле. Шексиз, Ал - тооболорду эң көп кабыл кылуучу.

## ТАББАТ СҮРӨСҮ

Рахман жана Рахим болгон Аллахтын ысымы менен.

Абу Лахабдын эки колу курусун. (Өзү да) куруду (ойрон болду). Ага мал-мүлкү да (атасынан мурас калган малы-мүлкү), тапканы да пайда берген жок. Ал жалындуу отко кирет, аялы дагы отун ташыгыч болуп, мойнунда эшилген аркан менен бирге кирет.

**Түшүндүрмөсү:** Бул ыйык сүрө Пайгамбарыбызга "саллаллаху алейхи ва саллам" зулум кылган Абу Лахаб менен аялынын өлүп, укмуштуудай азап тартаарын кабарлайт. Пайгамбар алейхиссалам Аллаху тааладан **«туугандарыңды коркут»** деген илахий буйругун алганда Сафа чокусуна чыгып, жакындарын чакырат жана аларды Ислам динине даават кылат. Абу Лахаб бул жерде Пайгамбарыбыздын айткандарына каршы чыгат жана ага акаарат кылып кетип калат, анысы аз келгенсип ошол жердегилерге да тоскоол болот. Абу Лахабдын аялы дагы Расул алейхиссалам өткөн жолго түн ичинде тикендүү бутактарды, чөптөрдү артынып келип таштачу. Айрыкча, Пайгамбарыбыздын артынан "саллаллаху алейхи ва саллам" сөз ташычу.

Абу Лахаб хижраттын экинчи жылы Бадр газаватында Ислам мужахиддеринин жеңишине чыдай албай жети күндөн кийин өлөт. Денесинин тамтыгы чыгып болуп, жада калса, балдары да жакындай

алышкан эмес. Араң үч күндөн кийин көмүлөт. Аркасынан аялы дагы өлүп, тийиштүү жазасын алды.

## ИХЛАС СҮРӨСҮ

Рахман жана Рахим болгон Аллахтын ысымы менен.

Эй, Мухаммед! "саллаллаху алейхи ва салам!". Аларга айт: Ал Аллах - бир, Ал - Самад[74]. Ал төрөгөн да эмес, төрөлгөн да эмес. Эч бир нерсе Анын теңдеши (окшошу) эмес.

## ФАЛАК СҮРӨСҮ

Рахман жана Рахим болгон Аллахтын ысымы менен.

(Эй, Мухаммед! «алейхиссалам!») Аларга айт: Ал жараткан макулуктарынын жамандыгынан, караңгы баскан кезде түндүн жамандыгынан, түйүнчөктөргө үйлөгөн сыйкырчылардын жамандыгынан жана көрө албастардын (көрө албастыгын) билдирген кезде таңдын Раббисине баш калкалайм.

## НАС СҮРӨСҮ

Рахман жана Рахим болгон Аллахтын ысымы менен.

(Эй, Мухаммед! «алейхиссалам!»). Мындай де: Адамдардын Раббине, адамдардын падышасына, адамдардын илахына, адамдардын көкүрөгүнө дайыма васваса салган керек жинден, керек болсо адамдан, ал азгыруучу шайтандын жамандыгынан баш калкалайм.

## АЯТ-АЛЬ-КУРСИ

Рахман жана Рахим болгон Аллахтын ысымы менен.

Аллах, андан башка эч илах жок. Ал – Хайй (Чыныгы жашоо ээси.) жана Кайййуум (Бардык макулулуктарды кармап турган.). Ал уктабайт да, Аны уйку да баспайт. Көктө жана жерде эмне бар болсо бардыгы Аныкы. Анын алдында уруксатысыз ким шапаат

74 Эч кимге, эч бир нерсеге муктаж болбоо, бардык нерсенин ага муктаж болуусу.

кыла алат? Ал (жараткандарынын) алдында жана аркасындагы жашыруун жана белгилүү бардык нерсени билет. (макулуктары) Анын илиминен жалгыз Ал каалагандан башка эч нерсени билбейт. Анын курсиси асман менен жерди каптаган. Булардын (жер менен асмандын) корголуусу Ал үчүн кыйын да эмес. Ал – абдан бийик, абдан улук.

### Намаз дубаларынын маанилери

## СУБХАНАКА ДУБАСЫ

Эй, Аллахым! Сага кемчилик сыпаттарды кондурбайм. Бардык кемал сыпаттар менен сыпаттайм. Сага хамд (шүгүр) кылам. Сенин ысымың улук. (Сенин даражаң өтө бийик)[75]. Сенден башка илах жок.

## АТТАХИЙЙАТ ДУБАСЫ

Тил менен, дене менен жана мал-мүлк аркылуу жасалган бардык ибадаттар бир гана Аллахка тийиштүү. Эй, Наби! Аллахтын саламы, мээрими жана берекети сага болсун. Салам бизге жана Аллахтын салих кулдарына болсун. Күбө кылам, Аллах бир жана дагы күбө кылам Мухаммед “алейхиссалам” Анын кулу жана расулу.

## САЛАВАТ ДУБАСЫ

Эй, Аллахым! Ибрахимге “алейхиссалам” жана Анын аалине (үй-бүлөсүнө, урпактарына) ырайым кылганыңдай Мухаммедге “алейхиссалам” жана Анын аалине да ырайым кыл. Сен, чындыгында, хамид жана мажидсиң.

Эй, Аллахым! Ибрахимге “алейхиссалам” жана Анын аалине берекеттерди ихсан кылганыңдай Мухаммедге “алейхиссалам” жана Анын аалине да берекеттерди ихсан кыл. Сен, чындыгында, хамид жана мажидсиң.

75 Каша ичиндеги сүйлөм бир гана жаназа намазында окулат.

## РАББАНА АТИНА ДУБАЛАРЫ

Эй, Аллахым! Дүйнөдө жана акыретте бизге жакшылыктарды бер жана бизди нардын (оттун) азабынан корго. Эй, биздин Раббибиз! Мени, ата-энемди жана бардык момундарды кыямат күнү (бардыгы жоопко тартыла турган күндө) кечире көр.

## КУНУТ ДУБАСЫ

Эй, Аллахым! Чындыгында, биз Сенден жардам тилейбиз. Сага истигфар кылабыз. Сенден хидаят (туура жолго салууңду) тилейбиз. Сага ыйман кылабыз. Сага тообо жана тобокел кылабыз. Сени бардык жакшылыктар менен мактайбыз. Сага (ниматтарыңа) шүгүр кылып, Сага каршы келбейбиз. Сага каршы чыккандардан оолак, алыс болобуз.

Эй, Аллахым! Бир гана Сага ибадат кылып, намаз окуп, сажда кылып, Сага чуркап, Сага калкаланабыз. Ырайымыңдан үмүт кылып, азабыңан коркобуз. Чындыгында, Сенин азабың чындыкты жашырган капырларга сөзсүз жетет.

# اَلتَّلْقِينُ لِلْمَيِّتَةِ

عَلَيْكِ سَلَامُ اللّٰهِ يَا اَمَةَ اللّٰهِ بِنْتَ عَبْدِ اللّٰهِ (٣ دفعه) كُلُّ شَيْءٍ هَالِكٌ اِلَّا وَجْهَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَ لَهُ الْحُكْمُ وَ اِلَيْهِ تُرْجَعُونَ. فَاعْلَمِي بِاَنَّ هٰذَا آخِرُ مَنْزِلِكِ مِنْ مَنَازِلِ الدُّنْيَا وَ اَوَّلُ مَنْزِلِكِ مِنْ مَنَازِلِ الْآخِرَةِ. وَ اعْلَمِي بِاَنَّكِ خَرَجْتِ مِنْ دَارِ الدُّنْيَا الدَّنِيَّةِ وَ وَصَلْتِ اِلٰى دَارِ الْعُقْبَى الْاَبَدِيَّةِ. خَرَجْتِ مِنْ دَارِ الْغُرُورِ وَ وَصَلْتِ اِلٰى دَارِ السُّرُورِ. خَرَجْتِ مِنْ دَارِ الْفَنَاءِ وَ وَصَلْتِ اِلٰى دَارِ الْبَقَاءِ. وَ اعْلَمِي بِاَنَّ الْآنَ الْآنَ قَدْ يَنْزِلُ بِكِ الْمَلَكَانِ الرَّفِيقَانِ الشَّفِيقَانِ الْاَسْوَدَانِ الْوَجْهَانِ وَ الْاَزْرَقَانِ الْعَيْنَانِ، اَحَدُهُمَا مُنْكَرٌ وَ آخَرُهُمَا نَكِيرٌ لَا تَخَافِي عَنْهُمَا وَ لَا تَحْزَنِي فَاِنَّهُمَا عَبْدَانِ مَأْمُورَانِ مِنْ قِبَلِ الرَّحْمٰنِ، سَائِلَانِ عَنْكِ وَ قَائِلَانِ لَكِ: مَنْ رَبُّكِ وَ مَنْ نَبِيُّكِ وَ مَا دِينُكِ وَ مَا اِمَامُكِ وَ مَا قِبْلَتُكِ وَ مَنْ اِخْوَانُكِ وَ مَنْ اَخَوَاتُكِ فَقُولِي فِي جَوَابِهِمَا بِلَفْظٍ فَصِيحٍ وَ لِسَانٍ صَرِيحٍ: اَللّٰهُ رَبِّي وَ مُحَمَّدٌ نَبِيِّي، وَ الْاِسْلَامُ دِينِي وَ الْقُرْآنُ اِمَامِي وَ الْكَعْبَةُ قِبْلَتِي وَ الْمُؤْمِنُونَ اِخْوَانِي وَ الْمُؤْمِنَاتُ اَخَوَاتِي. فَاعْلَمِي بِاَنَّ الْمَوْتَ حَقٌّ وَ الْقَبْرَ حَقٌّ وَ سُؤَالَ الْمُنْكَرِ وَ النَّكِيرِ حَقٌّ وَ الْحَشْرَ حَقٌّ وَ النَّشْرَ حَقٌّ وَ الْحِسَابَ حَقٌّ وَ الْمِيزَانَ حَقٌّ وَ الصِّرَاطَ حَقٌّ وَ الْجَنَّةَ لِلْمُؤْمِنِينَ حَقٌّ وَ النَّارَ لِلْكَافِرِينَ حَقٌّ. مِنْهَا خَلَقْنَاكُمْ وَ فِيهَا نُعِيدُكُمْ وَ مِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً اُخْرٰى. اُذْكُرِي الْعَهْدَ الَّذِي كُنْتِ عَلَيْهِ فِي دَارِ الدُّنْيَا الدَّنِيَّةِ وَ هُوَ شَهَادَةُ اَنْ لَا اِلٰهَ اِلَّا اللّٰهُ وَ اَنَّ مُحَمَّدًا رَسُولُ اللّٰهِ. اَللّٰهُمَّ ثَبِّتْهَا عَلَى الْجَوَابِ وَ اَنْطِقْهَا بِالصِّدْقِ وَ الصَّوَابِ [اَللّٰهُمَّ اِنْ كَانَتْ مُحْسِنَةً فَزِدْ فِي اِحْسَانِهَا وَ اِنْ كَانَتْ مُسِيئَةً فَاغْفِرْ لَهَا وَ ارْحَمْهَا وَ تَجَاوَزْ عَنْهَا]

(٣ دفعه) آمِينَ. وَ الْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ.

# اَلتَّلْقِينُ لِلْمَيِّتِ

عَلَيْكَ سَلاَمُ اللّٰهِ يَا عَبْدَ اللّٰهِ ابْنَ عَبْدِ اللّٰهِ (٣ دفعه) كُلُّ شَيْءٍ هَالِكٌ اِلاَّ وَجْهَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَ لَهُ الْحُكْمُ وَ اِلَيْهِ تُرْجَعُونَ. فَاعْلَمْ بِاَنَّ هٰذَا آخِرُ مَنْزِلِكَ مِنْ مَنَازِلِ الدُّنْيَا وَ اَوَّلُ مَنْزِلِكَ مِنْ مَنَازِلِ الْآخِرَةِ. وَ اعْلَمْ بِاَنَّكَ خَرَجْتَ مِنْ دَارِ الدُّنْيَا الدَّنِيَّةِ وَ وَصَلْتَ اِلٰى دَارِ الْعُقْبٰى الْاَبَدِيَّةِ. خَرَجْتَ مِنْ دَارِ الْغُرُورِ وَ وَصَلْتَ اِلٰى دَارِ السُّرُورِ. خَرَجْتَ مِنْ دَارِ الْفَنَاءِ وَ وَصَلْتَ اِلٰى دَارِ الْبَقَاءِ. وَ اعْلَمْ بِاَنَّ الْآنَ الْآنَ قَدْ يَنْزِلُ بِكَ الْمَلَكَانِ الرَّفِيقَانِ الشَّفِيقَانِ الْاَسْوَدَانِ الْوَجْهَانِ وَ الْاَزْرَقَانِ الْعَيْنَانِ، اَحَدُهُمَا مُنْكَرٌ وَآخَرُهُمَا نَكِيرٌ لاَ تَخَفْ عَنْهُمَا وَ لاَتَحْزَنْ فَاِنَّهُمَا عَبْدَانِ مَأْمُورَانِ مِنْ قِبَلِ الرَّحْمٰنِ، سَائِلاَنِ عَنْكَ وَ قَائِلاَنِ لَكَ: مَنْ رَبُّكَ وَ مَنْ نَبِيُّكَ وَ مَا دِينُكَ وَ مَا اِمَامُكَ وَ مَا قِبْلَتُكَ وَ مَنْ اِخْوَانُكَ وَ مَنْ اَخَوَاتُكَ فَقُلْ فِى جَوَابِهِمَا بِلَفْظٍ فَصِيحٍ وَ لِسَانٍ صَرِيحٍ: اَللّٰهُ رَبِّى وَ مُحَمَّدٌ نَبِيِّى، وَ الْاِسْلاَمُ دِينِى وَ الْقُرْآنُ اِمَامِى وَ الْكَعْبَةُ قِبْلَتِى وَ الْمُؤْمِنُونَ اِخْوَانِى وَ الْمُؤْمِنَاتُ اَخَوَاتِى. فَاعْلَمْ بِاَنَّ الْمَوْتَ حَقٌّ وَ الْقَبْرَ حَقٌّ وَسُؤَالَ الْمُنْكَرِ وَ النَّكِيرِ حَقٌّ وَ الْحَشْرَ حَقٌّ وَ النَّشْرَ حَقٌّ وَالْحِسَابَ حَقٌّ وَ الْمِيزَانَ حَقٌّ وَالصِّرَاطَ حَقٌّ وَالْجَنَّةَ لِلْمُؤْمِنِينَ حَقٌّ وَ النَّارَ لِلْكَافِرِينَ حَقٌّ. مِنْهَا خَلَقْنَاكُمْ وَ فِيهَا نُعِيدُكُمْ وَ مِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً اُخْرٰى. اُذْكُرِ الْعَهْدَ الَّذِى كُنْتَ عَلَيْهِ فِى دَارِ الدُّنْيَا الدَّنِيَّةِ وَ هُوَ شَهَادَةُ اَنْ لاَ اِلٰهَ اِلاَّ اللّٰهُ وَ اَنَّ مُحَمَّدًا رَسُولُ اللّٰهِ. اَللّٰهُمَّ ثَبِّتْهُ عَلَى الْجَوَابِ وَ اَنْطِقْهُ بِالصِّدْقِ وَ الصَّوَابِ [اَللّٰهُمَّ اِنْ كَانَ مُحْسِنًا فَزِدْ فِى اِحْسَانِهِ وَ اِنْ كَانَ مُسِيئًا فَاغْفِرْ لَهُ وَ ارْحَمْهُ وَ تَجَاوَزْ عَنْهُ]

(٣ دفعه) آمِينَ. وَ الْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ.

وَ التَّابِعِينَ الْاَخْيَارِ وَ الْاَبْرَارِ (رِضْوَانُ اللّٰهِ عَلَيْهِمْ اَجْمَعِينَ).
اَيُّهَا الْمُؤْمِنُونَ الْحَاضِرُونَ! اِتَّقُوا اللّٰهَ وَ اَطِيعُوهُ اُوصِيكُمْ عِبَادَ اللّٰهِ بِتَقْوَى اللّٰهِ، وَ اعْلَمُوا اَنَّ اِلَى اللّٰهِ الْمُنْتَهٰى، وَ اَنَّهُ هُوَ اَمَاتَ وَ اَحْيَا، اِنَّ هٰذِهِ تَذْكِرَةٌ لِمَنْ يَخْشٰى، وَ اِلَى اللّٰهِ الْمُشْتَكٰى. (اَعُوذُ بِاللّٰهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ): «يَوْمَ لاَ يَنْفَعُ مَالٌ وَ لاَ بَنُونَ اِلاَّ مَنْ اَتَى اللّٰهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ»

## الخطبة الثانية

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِي هَدٰينَا لِلْاِيمَانِ وَ الصَّلٰوةُ وَ السَّلاَمُ عَلٰى مُحَمَّدٍ صَاحِبِ الْفَضْلِ وَ الْاِحْسَانِ اَلْمُنَزَّلِ عَلَيْهِ فِي مُحْكَمِ كِتَابِهِ تَعْظِيمًا وَ تَكْرِيمًا (اَعُوذُ بِاللّٰهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ) «اِنَّ اللّٰهَ وَ مَلٰئِكَتَهُ يُصَلُّونَ عَلَى النَّبِيِّ يَآ اَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا صَلُّوا عَلَيْهِ وَ سَلِّمُوا تَسْلِيمًا».

اَللّٰهُمَّ صَلِّ وَ سَلِّمْ وَ بَارِكْ عَلٰى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ وَ عَلٰى آلِ سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ. يَا اَللّٰهُ بِكَ تَحَصَّنْتُ «٣ دفعه» وَ بِعَبْدِكَ وَ رَسُولِكَ سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ (ﷺ) اِسْتَجَرْتُ «٣ دفعه» اَللّٰهُمَّ اغْفِرْ لِلْمُؤْمِنِينَ وَ الْمُؤْمِنَاتِ وَالْمُسْلِمِينَ و الْمُسْلِمَاتِ اَلْاَحْيَاءِ مِنْهُمْ وَ الْاَمْوَاتِ اٰمِينْ.

وَ الْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ.

(اَعُوذُ بِاللّٰهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ): «اِنَّ اللّٰهَ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ وَ الْاِحْسَانِ وَ اِيتَاءِ ذِي الْقُرْبٰى وَ يَنْهٰى عَنِ الْفَحْشَآءِ وَ الْمُنْكَرِ وَ الْبَغْيِ يَعِظُكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ. وَ لَذِكْرُ اللّٰهِ اَكْبَرُ وَ اللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تَصْنَعُونَ».

خُطْبَةُ الْجُمُعَةِ

## الخطبة الاولى

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ اَضْعَافَ مَا حَمِدَهُ جَمِيعُ خَلْقِهِ كَمَا يُحِبُّ وَ يَرْضٰى، وَ الصَّلَاةُ وَ السَّلَامُ عَلٰى مَنْ اَرْسَلَهُ رَحْمَةً لِلْعَالَمِينَ، كُلَّمَا ذَكَرَهُ الذَّاكِرُونَ وَ غَفَلَ عَنْ ذِكْرِهِ الْغَافِلُونَ كَمَا يَنْبَغِي وَ يَحْرٰى، وَ عَلٰى آلِهِ وَ اَصْحَابِهِ وَ اَزْوَاجِهِ وَ اَوْلَادِهِ الْبَرَرَةِ التُّقٰى وَ النُّقٰى، خُصُوصًا مِنْهُمْ عَلَى الشَّيْخِ الشَّفِيقِ، قَاتِلِ الْكَفَرَةِ وَ الزَّنَادِيقِ، اَلْمُلَقَّبِ بِالْعَتِيقِ، فِي الْغَارِ الرَّفِيقِ اَلْاِمَامِ عَلَى التَّحْقِيقِ خَلِيفَةِ رَسُولِ اللّٰهِ (ﷺ) اَبِي بَكْرِ نِ الصِّدِّيقِ (رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُ). ثُمَّ السَّلَامُ مِنَ الْمَلِكِ الْوَهَّابِ، عَلَى الْاَمِيرِ الْاَوَّابِ، زَيْنِ الْاَصْحَابِ، مُجَاوِرِ الْمِنْبَرِ وَ الْمِحْرَابِ، اَلنَّاطِقِ بِالْحَقِّ وَ الصِّدْقِ وَ الصَّوَابِ، اَمِيرِ الْمُؤْمِنِينَ عُمَرَ بْنِ الْخَطَّابِ (رَضِيَ اللّٰهُ تَعَالٰى عَنْهُ). ثُمَّ السَّلَامُ مِنَ الْمَلِكِ الْمَنَّانِ، عَلَى الْاَمِيرِ الْاَمَانِ، حَبِيبِ الرَّحْمٰنِ، صَاحِبِ الْحَيَاءِ وَ الْاِحْسَانِ، اَلشَّهِيدِ فِي اَثْنَاءِ تِلَاوَةِ الْقُرْاٰنِ، اَمِيرِ الْمُؤْمِنِينَ عُثْمَانَ بْنِ عَفَّانَ (رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُ). ثُمَّ السَّلَامُ مِنَ الْمَلِكِ الْوَلِيِّ، عَلَى الْاَمِيرِ الْوَصِيِّ، اِبْنِ عَمِّ النَّبِيِّ، قَالِعِ الْبَابِ الْخَيْبَرِي، زَوْجِ فَاطِمَةَ الزَّهْرَاءِ بِنْتِ النَّبِيِّ اَمِيرِ الْمُؤْمِنِينَ اَسَدِ اللّٰهِ الْغَالِبِ، عَلِيِّ بْنِ اَبِي طَالِبٍ (رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُ). وَعَلَى الْاِمَامَيْنِ الْهُمَامَيْنِ السَّعِيدَيْنِ الشَّهِيدَيْنِ الْمَظْلُومَيْنِ الْمَقْبُولَيْنِ، اَلْحَسِيبَيْنِ النَّسِيبَيْنِ، سَيِّدَيْ شُبَّانِ اَهْلِ الْجَنَّةِ، وَ قُرَّتَيْ اَعْيُنِ اَهْلِ السُّنَّةِ، اَلْحَسَنِ وَ الْحُسَيْنِ (رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُمَا). وَعَلَى الْعَمَّيْنِ الْمُعَظَّمَيْنِ الْاَسْعَدَيْنِ الْاَمْجَدَيْنِ، الْاَكْرَمَيْنِ عِنْدَ اللّٰهِ وَالنَّاسِ، حَمْزَةَ وَالْعَبَّاسِ (رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُمَا) وَعَلٰى جَمِيعِ الْمُهَاجِرِينَ وَالْاَنْصَارِ،

# هٰذَا الدُّعَاءُ لِلْمَيِّتِ فِى صَلاَةِ الْجَنَازَةِ

اَللّٰهُـمَّ اغْفِرْ لِحَيِّنَا وَ مَيِّتِنَا وَ شَاهِدِنَا وَ غَـائِبِنَا وَ صَغِيرِنَا وَ كَبِيرِنَا وَ ذَكَرِنَا وَ اُنْثَانَا * اَللّٰهُـمَّ مَنْ اَحْيَيْتَـهُ مِنَّا فَاَحْيِـهِ عَلَى الْاِسْلاَمِ وَ مَنْ تَوَفَّيْتَهُ مِنَّا فَتَوَفَّـهُ عَلَى الْاِيمَانِ * وَ خُصَّ هٰذَا الْمَيِّتَ (هٰذِهِ الْمَيِّتَةَ) بِالرَّوْحِ وَ الرَّاحَةِ وَ الرَّحْمَةِ وَ الْمَغْفِرَةِ وَ الرِّضْوَانِ * اَللّٰهُـمَّ اِنْ كَانَ (كَـانَتْ) مُحْسِنًا (مُحْسِنَةً) فَزِدْ فِى اِحْسَانِهِ (هَا) [1] وَ اِنْ كَانَ (كَـانَتْ) مُسِيئًا (مُسِيئَةً) فَتَجَاوَزْ عَنْهُ (هَا) وَ لَقِّهِ (هَا) الْاَمْنَ وَ الْبُشْرٰى وَ الْكَرَامَةَ وَ الزُّلْفٰى * اَللّٰهُـمَّ اجْعَلْ قَبْرَهُ (هَا) رَوْضَةً مِنْ رِيَاضِ الْجِنَانِ وَ لاَ تَجْعَلْ قَبْرَهُ (هَا) حُفْرَةً مِنْ حُفَرِ النِّيرَانِ * رَبِّ اغْفِرْ لِى وَ لِوَالِدَىَّ وَ لِلْمُؤْمِنِينَ وَ الْمُؤْمِنَاتِ وَ لِجَمِيعِ الْمُسْلِمِينَ وَ الْمُسْلِمَاتِ اَلْاَحْيَاءِ مِنْهُمْ وَ الْاَمْوَاتِ بِرَحْمَتِكَ يَا اَرْحَمَ الرَّاحِمِينَ.

(1) Эгер маркум аял болсо, кашанын ичиндекилер окулат.

# تَسْبِيحَاتُ التَّرَاوِيحِ

١ ـ سُبْحَانَ ذِى الْمُلْكِ وَ الْمَلَكُوتِ، سُبْحَانَ ذِى الْعِزَّةِ وَ الْعَظَمَةِ وَ الْجَمَالِ وَ الْجَلَالِ وَ الْجَبَرُوتِ، سُبْحَانَ الْمَلِكِ الْمَوْجُودِ، سُبْحَانَ الْمَلِكِ الْمَعْبُودِ، سُبْحَانَ الْمَلِكِ الْحَيِّ الَّذِى لَا يَنَامُ وَ لَا يَمُوتُ. سُبُّوحٌ قُدُّوسٌ رَبُّنَا وَرَبُّ الْمَلٰئِكَةِ وَالرُّوحِ.

٢ ـ مَرْحَبًا، مَرْحَبًا، مَرْحَبًا يَا شَهْرَ رَمَضَانَ، مَرْحَبًا مَرْحَبًا مَرْحَبًا يَا شَهْرَ الْبَرَكَةِ وَ الْغُفْرَانِ، مَرْحَبًا مَرْحَبًا مَرْحَبًا يَا شَهْرَ التَّسْبِيحِ وَ التَّهْلِيلِ وَ الذِّكْرِ وَ تِلَاوَةِ الْقُرْآنِ. اَوَّلْ هُوَ آخِرْ هُوَ ظَاهِرْ هُوَ بَاطِنْ هُوَ، يَا مَنْ لَا اِلٰهَ اِلَّا هُوَ.

٣ ـ اَللّٰهُمَّ صَلِّ عَلٰى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ وَ عَلٰى آلِ سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ بِعَدَدِ كُلِّ دَاءٍ وَ دَوَاءٍ وَ بَارِكْ وَ سَلِّمْ عَلَيْهِ وَ عَلَيْهِمْ كَثِيرًا.

٤ ـ يَا حَنَّانُ، يَا مَنَّانُ، يَا دَيَّانُ، يَا بُرْهَانُ، يَا ذَا الْفَضْلِ وَ الْاِحْسَانِ، نَرْجُو الْعَفْوَ وَ الْغُفْرَانَ وَ اجْعَلْنَا مِنْ عُتَقَاءِ شَهْرِ رَمَضَانَ، بِحُرْمَةِ الْقُرْآنِ.

(1) Тарава намазына туруп жатканда окулат.
(2) Рамазандын 15-нен кийин “Мархаба”нын ордуна “Альвада” деп окулат.
(3) Тарава намаздарынын арасында окулат.
(4) Тарава намазы бүткөндөн кийин окула турган дубалар.

اَللّٰهُمَّ حَرِّمْ شَعْرِى وَبَشَرِى عَلَى النَّارِ * وَاَظِلَّنِى تَحْتَ ظِلِّ عَرْشِكَ يَوْمَ لَا ظِلَّ اِلَّا ظِلُّ عَرْشِكَ *

اَللّٰهُمَّ اجْعَلْنِى مِنَ الَّذِينَ يَسْتَمِعُونَ الْقَوْلَ فَيَتَّبِعُونَ اَحْسَنَهُ * اَللّٰهُمَّ اَعْتِقْ رَقَبَتِى مِنَ النَّارِ *

اَللّٰهُمَّ ثَبِّتْ قَدَمَيَّ عَلَى الصِّرَاطِ يَوْمَ تَزِلُّ فِيهِ الْاَقْدَامُ *

اَللّٰهُمَّ لَا تَطْرُدْ قَدَمَيَّ عَلَى الصِّرَاطِ يَوْمَ تَطْرُدُ كُلَّ اَقْدَامِ اَعْدَائِكَ * اَللّٰهُمَّ اجْعَلْ سَعْيِى مَشْكُورًا وَ ذَنْبِى مَغْفُورًا وَ عَمَلِى مَقْبُولًا وَ تِجَارَتِى لَنْ تَبُورَ * سُبْحَانَكَ اَللّٰهُمَّ وَ بِحَمْدِكَ * اَشْهَدُ اَنْ لَا اِلٰهَ اِلَّا اَنْتَ وَحْدَكَ لَا شَرِيكَ لَكَ وَاَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُكَ وَ رَسُولُكَ

بِسْمِ اللّٰهِ الْعَظِيمِ * وَ الْحَمْدُ لِلّٰهِ عَلٰى دِينِ الْاِسْلَامِ * وَ عَلٰى تَوْفِيقِ الْاِيمَانِ * اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِى جَعَلَ الْمَآءَ طَهُورًا * وَ جَعَلَ الْاِسْلَامَ نُورًا *

اَللّٰهُمَّ اسْقِنِى مِنْ حَوْضِ نَبِيِّكَ كَاْسًا لَآ اَظْمَاُ بَعْدَهُ اَبَدًا * اَللّٰهُمَّ اَرِحْنِى رَائِحَةَ الْجَنَّةِ وَ ارْزُقْنِى مِنْ نَعِيمِهَا * وَ لَا تُرِحْنِى رَائِحَةَ النَّارِ *

اَللّٰهُمَّ بَيِّضْ وَجْهِى بِنُورِكَ يَوْمَ تَبْيَضُّ وُجُوهُ اَوْلِيَآئِكَ وَ لَا تُسَوِّدْ وَجْهِى بِذُنُوبِى يَوْمَ تَسْوَدُّ وُجُوهُ اَعْدَآئِكَ اَللّٰهُمَّ اَعْطِنِى كِتَابِى بِيَمِينِى وَ حَاسِبْنِى حِسَابًا يَسِيرًا * اَللّٰهُمَّ لَا تُعْطِنِى كِتَابِى بِشِمَالِى وَ لَا مِنْ وَرَآءِ ظَهْرِى وَ لَا تُحَاسِبْنِى حِسَابًا شَدِيدًا *

رَبَّنَا اٰتِنَا فِى الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى الْاٰخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ❁

بِرَحْمَتِكَ يَآ اَرْحَمَ الرَّاحِمِينَ ❁

رَبَّنَا اغْفِرْ لِى وَلِوَالِدَىَّ وَلِلْمُؤْمِنِينَ يَوْمَ يَقُومُ الْحِسَابُ ❁

اَللّٰهُمَّ اِنَّا نَسْتَعِينُكَ وَنَسْتَغْفِرُكَ وَنَسْتَهْدِيكَ ❁
وَنُؤْمِنُ بِكَ وَنَتُوبُ اِلَيْكَ ❁ وَنَتَوَكَّلُ عَلَيْكَ وَنُثْنِى عَلَيْكَ الْخَيْرَ
كُلَّهُ نَشْكُرُكَ وَلَا نَكْفُرُكَ ❁ وَنَخْلَعُ وَنَتْرُكُ مَنْ يَفْجُرُكَ ❁

اَللّٰهُمَّ اِيَّاكَ نَعْبُدُ وَلَكَ نُصَلِّى وَنَسْجُدُ ❁ وَاِلَيْكَ نَسْعٰى
وَنَحْفِدُ ❁ نَرْجُو رَحْمَتَكَ وَنَخْشٰى عَذَابَكَ اِنَّ عَذَابَكَ بِالْكُفَّارِ مُلْحِقٌ ❁

اٰمَنْتُ بِاللّٰهِ وَمَلٰٓئِكَتِهٖ وَكُتُبِهٖ وَرُسُلِهٖ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ
وَبِالْقَدَرِ خَيْرِهٖ وَشَرِّهٖ مِنَ اللّٰهِ تَعَالٰى وَالْبَعْثُ بَعْدَ الْمَوْتِ حَقٌّ ❁
اَشْهَدُ اَنْ لَآ اِلٰهَ اِلَّا اللّٰهُ ❁ وَاَشْهَدُ اَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهٗ وَرَسُولُهٗ ❁

سُبْحَانَكَ اللّٰهُمَّ وَبِحَمْدِكَ ❁ وَتَبَارَكَ اسْمُكَ ❁
وَتَعَالٰى جَدُّكَ ❁ وَجَلَّ ثَنَآؤُكَ ❁ وَلَآ اِلٰهَ غَيْرُكَ ❁

اَلتَّحِيَّاتُ لِلّٰهِ وَالصَّلَوَاتُ وَالطَّيِّبَاتُ ❁ اَلسَّلَامُ
عَلَيْكَ اَيُّهَا النَّبِيُّ وَرَحْمَةُ اللّٰهِ وَبَرَكَاتُهُ ❁ اَلسَّلَامُ
عَلَيْنَا وَعَلٰى عِبَادِ اللّٰهِ الصَّالِحِينَ ❁ اَشْهَدُ
اَنْ لَآ اِلٰهَ اِلَّا اللّٰهُ ❁ وَاَشْهَدُ اَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ ❁

اَللّٰهُمَّ صَلِّ عَلٰى مُحَمَّدٍ وَعَلٰٓى اٰلِ مُحَمَّدٍ ❁ كَمَا صَلَّيْتَ
عَلٰٓى اِبْرَاهِيمَ وَعَلٰٓى اٰلِ اِبْرَاهِيمَ ❁ اِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ ❁

اَللّٰهُمَّ بَارِكْ عَلٰى مُحَمَّدٍ وَعَلٰٓى اٰلِ مُحَمَّدٍ ❁ كَمَا بَارَكْتَ
عَلٰٓى اِبْرَاهِيمَ وَعَلٰٓى اٰلِ اِبْرَاهِيمَ ❁ اِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ ❁

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

قُلْ هُوَ اللّٰهُ اَحَدٌ ۞ اَللّٰهُ الصَّمَدُ ۞ لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ ۞ وَلَمْ يَكُنْ لَهُ كُفُوًا اَحَدٌ ۞

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

قُلْ اَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ۞ مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ ۞ وَمِنْ شَرِّ غَاسِقٍ اِذَا وَقَبَ ۞ وَمِنْ شَرِّ النَّفَّاثَاتِ فِي الْعُقَدِ ۞ وَمِنْ شَرِّ حَاسِدٍ اِذَا حَسَدَ ۞

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

قُلْ اَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ ۞ مَلِكِ النَّاسِ ۞ اِلٰهِ النَّاسِ ۞ مِنْ شَرِّ الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ ۞ اَلَّذِي يُوَسْوِسُ فِي صُدُورِ النَّاسِ ۞ مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ ۞

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

اِنَّٓا اَعْطَيْنَاكَ الْكَوْثَرَۜ ❁ فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْۜ ❁

اِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الْاَبْتَرُ ❁

---

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

قُلْ يَٓا اَيُّهَا الْكَافِرُونَۙ ❁ لَٓا اَعْبُدُ مَا تَعْبُدُونَۙ ❁

وَلَٓا اَنْتُمْ عَابِدُونَ مَٓا اَعْبُدُ ❁ وَلَٓا اَنَا عَابِدٌ مَا عَبَدْتُمْۙ ❁

وَلَٓا اَنْتُمْ عَابِدُونَ مَٓا اَعْبُدُۜ ❁ لَكُمْ دِينُكُمْ وَلِیَ دِينِ ❁

---

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

اِذَا جَٓاءَ نَصْرُ اللّٰهِ وَالْفَتْحُۙ ❁ وَرَاَيْتَ النَّاسَ يَدْخُلُونَ فِي دِينِ اللّٰهِ اَفْوَاجاًۙ ❁

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَاسْتَغْفِرْهُ اِنَّهُ كَانَ تَوَّاباً ❁

---

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

تَبَّتْ يَدَٓا اَبِي لَهَبٍ وَتَبَّۜ ❁ مَٓا اَغْنٰى عَنْهُ مَالُهُ وَمَا كَسَبَۜ ❁ سَيَصْلٰى

نَاراً ذَاتَ لَهَبٍۚ ❁ وَامْرَاَتُهُۜ حَمَّالَةَ الْحَطَبِۚ ❁ فِي جِيدِهَا حَبْلٌ مِنْ مَسَدٍ ❁

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ

اَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِاَصْحٰبِ الْفِيْلِ ❁ اَلَمْ يَجْعَلْ
كَيْدَهُمْ فِيْ تَضْلِيْلٍ ❁ وَّاَرْسَلَ عَلَيْهِمْ طَيْرًا اَبَابِيْلَ ❁
تَرْمِيْهِمْ بِحِجَارَةٍ مِّنْ سِجِّيْلٍ ❁ فَجَعَلَهُمْ كَعَصْفٍ مَّاْكُوْلٍ ❁

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ

لِاِيْلٰفِ قُرَيْشٍ ❁ اٖلٰفِهِمْ رِحْلَةَ الشِّتَآءِ وَالصَّيْفِ ❁ فَلْيَعْبُدُوْا
رَبَّ هٰذَا الْبَيْتِ ❁ الَّذِيْٓ اَطْعَمَهُمْ مِّنْ جُوْعٍ وَّاٰمَنَهُمْ مِّنْ خَوْفٍ ❁

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ

اَرَءَيْتَ الَّذِيْ يُكَذِّبُ بِالدِّيْنِ ❁ فَذٰلِكَ الَّذِيْ يَدُعُّ الْيَتِيْمَ ❁ وَلَا
يَحُضُّ عَلٰى طَعَامِ الْمِسْكِيْنِ ❁ فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّيْنَ ❁ الَّذِيْنَ هُمْ عَنْ
صَلَاتِهِمْ سَاهُوْنَ ❁ الَّذِيْنَ هُمْ يُرَآءُوْنَ ❁ وَيَمْنَعُوْنَ الْمَاعُوْنَ ❁

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

اَللّٰهُ لَٓا اِلٰهَ اِلَّا هُوَۚ اَلْحَيُّ الْقَيُّومُۚ لَا تَاْخُذُهُ سِنَةٌ وَلَا نَوْمٌۜ
لَهُ مَا فِي السَّمٰوَاتِ وَمَا فِي الْاَرْضِۜ مَنْ ذَا الَّذ۪ي يَشْفَعُ عِنْدَهُٓ
اِلَّا بِاِذْنِه۪ۜ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ اَيْد۪يهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْۚ وَلَا يُح۪يطُونَ
بِشَيْءٍ مِنْ عِلْمِه۪ٓ اِلَّا بِمَا شَٓاءَۚ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ السَّمٰوَاتِ
وَالْاَرْضَۚ وَلَا يَؤُ۫دُهُ حِفْظُهُمَاۚ وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظ۪يمُ ۞

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

اِنَّٓا اَنْزَلْنَاهُ ف۪ي لَيْلَةِ الْقَدْرِۚ ۞ وَمَٓا اَدْرٰيكَ مَا لَيْلَةُ الْقَدْرِۜ ۞
لَيْلَةُ الْقَدْرِ خَيْرٌ مِنْ اَلْفِ شَهْرٍۜ ۞ تَنَزَّلُ الْمَلٰٓئِكَةُ وَالرُّوحُ
ف۪يهَا بِاِذْنِ رَبِّهِمْۚ مِنْ كُلِّ اَمْرٍۚ ۞ سَلَامٌ هِيَ حَتّٰى مَطْلَعِ الْفَجْرِ ۞

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

وَالْعَصْرِ ۞ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَف۪ي خُسْرٍ ۞ اِلَّا الَّذ۪ينَ اٰمَنُوا وَعَمِلُوا
الصَّالِحَاتِ وَتَوَاصَوْا بِالْحَقِّ وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ ۞

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ○ وَالصَّلَاةُ وَالسَّلَامُ
عَلٰى رَسُولِنَا مُحَمَّدٍ وَعَلٰى آلِهِ وَصَحْبِهِ اَجْمَعِينَ ○

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ۝ اَلرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ ۝ مَالِكِ
يَوْمِ الدِّينِ ۝ اِيَّاكَ نَعْبُدُ وَاِيَّاكَ نَسْتَعِينُ ۝ اِهْدِنَا
الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيمَ ۝ صِرَاطَ الَّذِينَ اَنْعَمْتَ
عَلَيْهِمْ غَيْرِ الْمَغْضُوبِ عَلَيْهِمْ وَلَا الضَّالِّينَ ۝

## ИСТИГФАР ДУБАСЫ

(Көптөгөн аяттарда **«Мени көп зикир кылгыла»** жана **Наср** сүрөсүндө **«Мага истигфар кылгыла. Дубаларыңарды кабыл кылып, күнөөлөрүңөрдү кечирем», -** деп айтылды. Көрүнүп тургандай Аллаху таала истигфардын көп кылынуусун каалап жатат. Бул тууралуу Хазрети Мухаммед Масум 2-чи томунун 80-чи катында: «Бул буйрукка баш ийип, ар бир намаздан кийин үч жолу истигфар дубасын окуп, 67 жолу **Астагфируллах** деп айтам. Истигфар дубасы: **«Астагфируллахал азим аллази лаа илаха илла хув аль хаййал каййуума ва этубу илайх»**. Силер да муну көп-көп окугула! Ар бирин айтып жатканда сөздөрдүн маанисин **«Мени кечир Аллахым»** деп ойлоо керек. Окуган адамды жана жанындагыларды кыйынчылыктардан, дарттардан куткарат. Көптөр окушкан. Пайдасын дайыма көрүштү»,- деп баяндайт). (Жатаарда: **йа Аллах, йа Аллах** жана үч жолу **«Астагфируллах мин кулли ма карихаллах»** деп айтып, уктаганга чейин кайталоо керек).

Шайх-ул-ислам Ахмед Намики Жами 1142-ж. (536-х.ж.) дүйнөдөн өттү. **«Мифтах-ун-нажат»** аттуу китебинде мындай деп жазат: «Эгер кимде ким шарттарына ылайык тообо жана истигфар кылса, жана да шарттарын аткарса ал басып өткөн ар бир жол жана отурган ар жер аны менен сыймыктанат. Ай, Күн, жылдыздар ал үчүн дуба кылышат. Кабыры Жаннат бакчасы болот. Мындай тообо кылуу насип болбогон адам ушундай тообо кылган адамдар менен бирге болуусу керек. Хадиси шарифте: **«Ибадаттардын эң жакшысы - олуяларды сүйүү»** жана **«Тообо жана истигфар кылгандардын бардык күнөөлөрү кечирилет», -** деп айтылды. (Тообо көңүл менен болот. Истигфар ооз менен айтылат).

## ТАУХИД ДУБАСЫ

Йа Аллах, йа Аллах. Лаа илаха иллаллах Мухаммадун

Расулуллах. Йа Рахман, йа Рахим, йа афувву йа Карим, фафу анни вархамни йа архамаррахимин! Таваффани муслиман ва алхыкни биссалихин. Аллахуммагфирли ва ли аба-и ва уммахат-и ва ли аба-и ва уммахат-и завжати ва ли-аждади ва жаддати ва ли-абнаи ва банати ва ли-ихвати ва ахавати ва ли-амами ва амматы ва ли-ахвали ва халати ва ли-устази Абдулхаким-и Арваси ва ли каффатил муминина вал-муминат. «Рахметуллахи таала алейхим ажмаин».

# НАМАЗ

Мусулмандын күн сайын беш маал намаз окуусу парз. Намаз – диндин тиреги. Бир намазды убактысында окубаган адамдын дароо казасын окуусу дагы парз. Намаз окубай, казасын да окубаган адам Тозокто миңдеген жыл бою күйөт. Ал эми, намазга маани бербей, анын вазыйпа экендигине ишенбеген адам муртад болуп, ыйманы кетет, Тозокто түбөлүк өрттөнөт. Намаз өйдө туруп окулат. Бутуна тура албаган оорулуу адам отурган жеринен, отура албаган адам жаткан жеринен ишара кылып окуйт. Ишара менен да окуй албаган адам, өлгөндөн кийин намаздарынын искатынын берилишин керээз кылат. Бай туугандары болбогон адамдын коңшулары искат кылып, аны Тозоктон куткарат. Мусулмандардын мусулман коңшулардын арасынан үй алып жашоосу керек экендиги бул жерден да билинип турат.

Намазда өйдө туруу **кыйам**, ийилүү **руку,** башты жерге коюу **сажда**, отуруу **каада** деп аталат. Бул төртөө намаздын рукундары, рекеттери болуп эсептелет. Багымдат намазы төрт рекеттен турат, экөө сүннөт, экөө парз. Бешим намазы алгачкы төрт рекет сүннөт, төрт рекет парз, соңку эки рекет сүннөт. Асрдыкы төрт рекет сүннөт, төрт рекет парз. Шамдыкы үч рекет парз, эки рекет сүннөт. Куптандыкы алгачкы төрт рекет сүннөт, төрт рекет парз, эки рекет соңку сүннөт, акырында важиб болгон үч рекет витир намазы бар.